Atafanya nini mwenye kuacha nguzo moja miongoni mwa nguzo za Swalah?

1. Mwenye kuacha nguzo kwa kusudi Swala yake inabatilika na inamlazimu kuirudia.

2. Mwenye kuacha kwa kusahau, basi ni moja wa hali mbili:

a. Asikumbuke kuwa yeye ameiacha nguzo hii mpaka baada ya kuifika pale mahali pake katika rakaa iliyofuatia. Basi hapa ile rakaa iliyopita ambayo aliiacha nguzo hiyo haitahesabiwa, na ataifanya rakaa hii ndiyo badala ya rakaa aliyoisahau, kisha atasujudu sijida ya kusahau118.

- Mfano wake: Mtu alikumbuka katika rakaa ya pili katika kusoma Fatiha kuwa yeye alisahau kusoma Fatiha katika rakaa ya kwanza. Hapa ataifanya rakaa yake hii kuwa ndio rakaa yake ya kwanza na ile iliyotangulia ataipuuzwa.

b. akumbuke kuwa alisahau nguzo kwenye rakaa, kabla hajafika kwenye mahali pa nguzo hiyo katika rakaa inayofuata. Hapa itamlazimu kurudia nguzo hiyo kwa haraka pale anapokumbuka.

- Mfano wake: Mtu alisahau kurukuu kisha akasujudu alipomaliza kisomo chake, kisha akakumbuka alipokuwa hali ya kusujudu kuwa bado hajarukuu. Basi huyu itamlazimu asimame arukuu kisha akamilishe Swala yake.

https://www.al-feqh.com/sw/nguzo-za-swala